Yenye kuwajibisha kuoga

1. Kutokwa na manii

Na manii ni maji meupe, mazito yanatoka kwa kasi wakati wa matamanio, na yana harufu inayofanana na yai lililoharibika, kwa neno lake Mwenyezi Mungu : {Na mkiwa na janaba jitwahirisheni} [5: 6]

na neno lake Mtume ﷺ kumwambia Ali (RA). (Ukimwaga maji oga) [ Imepokewa na Abu Daud.].

Fadh'h almaa': kutoka maji kwa kasi, na makusudio yake ni manii

- Maelezo

1. Lau mtu aota na asitokwe na manii, basi haimpasi kuoga. Na yanapotoka baada ya kuamka itamlazimu kuoga.

2. Akikuta manii na asikumbuke kuwa ameota itamlazimu aoge kwa ajili ya kutokwa na manii. Mtume ﷺ amesema: (Hakika Ulazimu wa kutumia maji unasababishwa na kutokwa na maji) [ Imepokewa na Bukhari na Muslim.], yaani: Kuoga kunalazimu kwa kutokwa na manii.

3.Lau ahisi kuwa manii yanataka kutoka kisha yasitoke, basi haimlazimu kuoga.

4.Lau atokwa na manii kwa hitilafu fulani mwilini mwake au ugonjwa bila ya matamanio, basi hana ulazima wa kuoga.

https://www.al-feqh.com/sw/kuoga